الجزء ١٢ الحزب ٢٣

۞ وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِي ٱلْأَرْضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ
مُسْتَقَرَّهَا وَمُسْتَوْدَعَهَاۚ كُلٌّ فِي كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ٦ وَهُوَ
ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَكَانَ
عَرْشُهُۥ عَلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًاۗ وَلَئِن
قُلْتَ إِنَّكُم مَّبْعُوثُونَ مِنۢ بَعْدِ ٱلْمَوْتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧ وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِلَىٰٓ
أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُۥٓۗ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ
مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ
٨ وَلَئِنْ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَٰهَا مِنْهُ إِنَّهُۥ
لَيَـُٔوسٌ كَفُورٌ ٩ وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ
مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّيٓۚ إِنَّهُۥ لَفَرِحٌ فَخُورٌ
١٠ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم
مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ١١ فَلَعَلَّكَ تَارِكُۢ بَعْضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ
وَضَآئِقُۢ بِهِۦ صَدْرُكَ أَن يَقُولُواْ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَآءَ
مَعَهُۥ مَلَكٌۚ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٌۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ١٢



(6) Waan uumamee lafa irra deemu hundaafuu Rabbiin tola isaatiin nyaataafi wantoota isa barbaachisanu hunda of harka kaa`eera. Lafa irra bakka isaan qubatanis ni beeka. Bakka itti du`anus ni beeka. wanti lafa irra deemu hundumtuu, nyaatni isaas, bakki inni qubatus, bakki inni itti du`us kitaaba ifa gala Lawhal Mahfuuz keessatti barreeffameera.

(7) Inni isa samiifi dachii guddina isaa waliin uumeedha. Waan isaan keessa jirus guyyaa jahatti kan uumeedha. odoo isaan hin uumin dura Arshiin isaa bishaan irra ture. yaa namootaa! eenyu keessantu waan Rabbiin jaallatu hojjaata? Akkasumas eenyu keessantu waan Rabbiin dallansiisu hojjaata? jedhee isin mokkoruuf kana godhe. Yaa Ergamichaa! du`aan booda qormaataaf ni kaafamtu odoo isaaniin jettee, warri Rabbiifi kaafamiinsatti morman: Qur`aanni isin qara`uutti jirtanu falfala ifa galaa dha; kijiba. kijiba beekamaadha jedhu.

(8) Hanga beellama beekamaa ta`etti mushrikoota kana adabbii addunyaa irratti isaan irratti fudhatamuu qabu odoo achi isaaniif bunnee, silaa haala sardamsiisanuun yookiin qoosanuun: akka adabbiin nurratti hin buune maaltu nurraa qabe? jedhu. Hubadhaa! Adabbiin isaan haqa godhatan sun yeroo murtaahaa qaba. Gaafa isaanitti dhufe waan isaan irraa deebisu hin argatanu. Hinumaa adabbiin isaan sardamsiisaafi itti qoosaa turan isaanitti bu`ee isaan marsa.

(9) Ilma namaatiif qananii nu biraa ta` e odoo isaaf kenninee sana booda irraa fuunee, rahmata Rabbii irraa guddisee gara mura. Qananii isaas guddisee morma. Gaafa Rabbi irraa fuudhe ishee dagata.

(10) Booda iyyummaafi dhukkubaatii qabeenyaafi fayyaa odoo isaaf kenninee, rakkinniifi dhukkubni narra deemte jedha malee Rabbiin hin galateeffatu. Inni of tuuluu jecha guddisee kan gammaduudha. Qananii Rabbiin itti oole sanaan guddisee kan of arguufi nama irratti kan dhaaddatuudha.

(11) Warra waan lubbuun namaa jibbituufi ibaadaa irratti akkasumas badii irraa obsanii hojii gaggaarii hojjatan malee. Isaan Waan rahmata Rabbii irraa garaa hin murreef, qananii Rabbii isaaniitis waan hin mormineef nama irrattis of argisiifannaa waan hi qabneef haalli isaanii kan biraati. Warri haala kanaan ibsaman, badii isaaniitiif Rabbiin bira araaramatu isaaniif jira. Aakhiraattis mindaa guddaatu isaaniif jira.

(12) Yaa Ergamichaa! kufriifi diddaa isaan irraa agarteen kan ka`e garii waan Rabbiin akka qaqqabsiiftu si ajaje isaanitti ulfaata jettee dhiisutti dhihaatteetta. Isa qaqqabsiisuufis akka isaan: horii kuufamaa yookiin maleykaan isa dhugoomsu maaliif isaa waliin dhufuu dhabe akka hin jenne sodaa qomni kee dhiphateera. Kanaa jechas garii waan sitti buufamee hin dhiisin. Ati akeekkachiisaadha. waan Rabbiin qaqqabsiisi jedhee si ajaje ni qaqqabsiifta. Muujizaa isaan gaafatanu fiduun sirratti dirqamaa miti. Rabbiin waan hundumaa irratti eegaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Beekumsi Rabbii guddachuufi wantoota uume namaafi hayawaana hundaa nyaataafi wantoota isaan barbaachisu of irra kaa`uu isaa
- Sababni uumamni kun uumameef nama ajaja isaa raawwatee waan inni dhorke irraa dhorkamu ilaaluuf akka ta`e
- Warra badii dalaganu Rabbiin adabuu dhiisuu isaatiin gowwomuun sirrii akka hin taane. Sababni isaas Inni odoo isaan hin beekin akka tasaa isaan qabuu waan danda'uufi.
- Haala namoonni yeroo qananiifi yeroo rakkinaa qabanu ibsuufi qabatama mu`umintoonni obsaafi galata Rabbii galchuu irratti qabanu ibsuu

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِعَشۡرِ سُوَرٖ مِّثۡلِهِۦ مُفۡتَرَيَٰتٖ
وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٣
فَإِلَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلۡمِ ٱللَّهِ وَأَن
لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٤ مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡحَيَوٰةَ
ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيۡهِمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فِيهَا وَهُمۡ فِيهَا
لَا يُبۡخَسُونَ ١٥ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيۡسَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا
ٱلنَّارُۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُواْ فِيهَا وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٦
أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتۡلُوهُ شَاهِدٞ مِّنۡهُ وَمِن قَبۡلِهِۦ
كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحۡمَةًۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۚ وَمَن يَكۡفُرۡ
بِهِۦ مِنَ ٱلۡأَحۡزَابِ فَٱلنَّارُ مَوۡعِدُهُۥۚ فَلَا تَكُ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُۚ إِنَّهُ
ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٧ وَمَنۡ
أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُعۡرَضُونَ عَلَىٰ
رَبِّهِمۡ وَيَقُولُ ٱلۡأَشۡهَٰدُ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ
أَلَا لَعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٨ ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ١٩



(13) Sila mushrikoonni Muhammad (saw) Qur`aana of irraa uume jedhuu? Rabbiin biraa hin dhufne jedhuu? Yaa Ergamichaa! isaan dadhabsiisuuf jecha: Qur`aanni ni tolfame waan jettanu irratti dhugaa kan dubbattan yoo taatan, suuraa kudhan kan Qur`aana kana fakkaatu fidaa. Akka Qur`aana isa ni tolfame jettanu sanaa dhugaa ta`uu qaba jechuun hin giddisiifamtanu. Kana irratti of gargaarsisuuf abbaa feetan waammadhaa.

(14) Dandeettii waan hin qabneef waan isin fidaa jettanu sana yoo fiduu dhaban, egaa Yaa Mu`uminootaa! Qur`aana kana akka Rabbiin beekumsa isaatiin Ergamaa isaa irratti buuse ta`uufi kan hin uumamne ta`uu sirriitti beekaa. Rabbiin malee gooftaan dhugaan gabbaramu akka hin jirres beekaa. Sila isin ragaa mul`ataa kanaan booda isaaf ajajamaa dhaa?

(15) Namni hojii isaatiin jireenya addunyaafi qananii ishee badduu taate barbaade, mindaa hojii isaanii odoo hin hir`isin addunyaatti nageenyas fayyaas horiis ni kenninaaf.

(16) Warri bifa arrabfamaa kanaan dubbataman Guyyaa Qiyaamaa ibidda malee mindaa hin qabanu. Mindaan hojii isaanii jalaa bade. Waan iimaanniifi niyyaan gaarii bira hin jirreef hojii isaaniitiin jaalala Rabbiitiifi aakhiraa ittiin hin feene. Kanaafuu hojiin isaanis badaadha.

(17) Muhammad (saw) kan isaa waliin ragaan Rabbii jiruu, ragaan gooftaa isaa biraa ta`e (Jibriil) kan isaa waliin jiruu, nabiyyummaa isaatiif Tawraat kan Muusaatti (A. S) namootaaf qajeelumaafi rahmata akka ta`uuf buufame sun kan isaaf raguufi warri isaa waliin amanan, kaafiroota warra jallinaan laaqame waliin wal hin qixxaahanu. Isaan kun Muhammadiifi Qur`aana isa irratti buufametti ni amanu. Warra amantaa adda addaa hordofanu irraa nama isatti kafareef Guyyaa Qiyaamaa ibiddi wereegameeraaf. Egaa Yaa Ergamichaa! Qur`aanaafi waan isaaniif wereegame ilaalchisee hin shakkin. Inni haqa shakkii hin qabneedha. Haa ta`u malee irra hedduun namaa ragaan ifaa ta`e heddummaachuu waliin hin amananu.

(18) Shariika yookiin ilma Rabbiif gochuun nama Rabbiin irra soba kaa`e caalaa namni badii dalage hin jiru. Warri Rabbiin irra soba kaa`an kun Guyyaa Qiyaamaa hojii isaanii irraa akka Rabbiin isaan gaafatuuf Rabbitti fidamu. Maleykotaafi Ergamoota irraa warri isaanitti raganu: warri kun warra shariikaafi ilma Rabbiif taasisuun soba isa irratti uumaniidha jedhu. Hubadhaa! warra Rabbirra soba kaa`uun lubbuu ofii miidhan Rabbiin rahmata isaa irraa isaan fageesseera.

(19) Isaan (warra) karaa sirrii ta`e irraa nama dhorkanii karaa isaatiif akka namtokko itti hin seenne gochuun dabiinsa isaa barbaadanuufi du`aan booda kaafamuu mormanuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waan Qur`aana fakkaatu suuraa kudhan fidaa jechuun Rabbiin mushrikoota mokkoruu isaatiifi akka isaan fiduu dadhaban ibsuu
- Kaafirri addunyaa irraa waan fedhe yeroo argate aakhiraatti immoo qooda kan hin qabne ta`uu isaa
- Yakki nama Rabbirratti soba uume guddaa akka ta`eefi guyyaa Qiyaamaas adabbiin isa irra gahu cimaa akka ta`e

أُوْلَٰٓئِكَ لَمْ يَكُونُواْ مُعْجِزِينَ فِي ٱلْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ ٱلْعَذَابُۚ مَا كَانُواْ يَسْتَطِيعُونَ
ٱلسَّمْعَ وَمَا كَانُواْ يُبْصِرُونَ ٢٠ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ
أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَفْتَرُونَ ٢١ لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ
فِي ٱلْأٓخِرَةِ هُمُ ٱلْأَخْسَرُونَ ٢٢ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَخْبَتُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِۖ
الحزب ٢٣ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٣ ۞ مَثَلُ ٱلْفَرِيقَيْنِ كَٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْأَصَمِّ
وَٱلْبَصِيرِ وَٱلسَّمِيعِۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًاۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ
٢٤ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٢٥
أَن لَّا تَعْبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٖ ٢٦
فَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوْمِهِۦ مَا نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا
وَمَا نَرَىٰكَ ٱتَّبَعَكَ إِلَّا ٱلَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ ٱلرَّأْيِ
وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلِۭ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَٰذِبِينَ ٢٧
قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي رَحْمَةٗ مِّنْ
عِندِهِۦ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ لَهَا كَٰرِهُونَ ٢٨



(20) Warri haala kanaan ibsaman yeroo adabbiin isaanitti bu`e lafa kana irraa baqatanii bahuu hin danda`anu. Rabbii gaditti waan isaaniif tumsee adabbii Rabbii isaan irraa deebisu hin qabanu. Guyyaa Qiyaamaa waan isaan ofii irraa deebi`anii namoota kaanis irraa deebisaniif adabbiin isaaniif dabalama. Addunyaa irratti haqafi qajeeluma dhageettii qeebaltiitiin kan dhagahanu hin turre. Waan haqa irraa guddisanii fagaatanii jiranuu jecha ragaa Rabbii kan uumama kana keessa jiru hargaa isaan fayaduun hin agarre.

(21) Warri bifa kanaan dubbataman kun Rabbiin bira shariika qabuun warra lubbuu isaanii badiisa irra fiduun warra ongeessaniidha. wanti isaan shariika yookiin nuuf araarsu jedhanii soba uuman isaan irraa badeera.

(22) Dhugumaan isaan Guyyaa Qiyaamaa Sababa iimaana kufriitti, aakhiraa addunyaatti, rahmata azaabaan jijjiirrachuutiin ongaahaniidha.

(23) Isaan Rabbiifi Ergamoota isaatti amananii hojii gaggaariis hojjatanii Rabbiif of gadi qaban isaan warra jannataati. ishee keessaayis hin baafamanu.

(24) Fakkeenyi garee lachanii akka jaamaa waa tokko hin agarreefi duudaa waa hin dhageenyeeti. Kun garee kaafirootaa warra argaa isaan fayyadu arguu hin dandeenyeefi dhageetti qeebaluu hin dhageenyeeti. Fakkeenyi namticha dhagahuutiifi arguu fakkii garee mu`uminootaati. Isaan ni dhagahus. ni argus. Sila gareen kun lamaan wal qixxaahuu? Wal hin qixxaahanu. Sila akka isaan wal hin qixxoofne hin xiinxaltanuu? Iimaana irraa garagaluu mushrikootaa ilaalchisee wanti ifa gale erga ifa galee booda, Rabbiin Ergamaa isaa (saw) jalqaba kan sobsiisame isa akka hin taane seenaa Nabiyyootaa dubbachuun isa jajjabeesse. Akkana jedhe:-

(25) Dhugumaan Nuuhiin ergamaa taasifnee gara ummata isaatti ergineerra. Innis yaa ummata kiyya! an adabbii Rabbii irraa nama isin akeekkachiisu; akkasumas waan ittiin isinitti ergames kan ifa isiniif galchuudha isaanin jedhe.

(26) Isa malee waa biraa hin gabbarinaa jechuun gara isa qofa gabbaruutti isin waama. Ammas adabbii guyyaa laalessaa ta`e sanaa isiniif sodaadha.

(27) Ummata isaa warra kafare irraa dura bu`oonniifi gurguddoonni: akkuma keenya nama waan taateefi waan ittiin nu caaltu waan hin qabneef tole siif hin jennu. Akka argaa jirrutti nu keessaa warra gadii malee kan si hordofaaru hin jiru. isin hordofuuf caalina, qabeenyaafi ulfina ilaalchisee waan adda ta`e hin qabdanu. Hinumaa waan himattanu keessatti ni sobaartu jechuu yaadna. Jedhan.

(28) Nuuh akkana isaaniin jedhe: yaa ummata kiyya! rahmata isa biraa ta`e kan akka Nabiyyummaafi Ergamaa ta`uu yoo naa keenee, akka isin na dhugumeessitanutti waan isin dirqisiisu, ragaa Rabbiin biraa ta`eefi kan dhugaa dubbachuu kiyya mirkaneessu yoon isinitti fideefi ishee wallaaluu keessaniin yoo isinii galuu dhabe, dirqamaan isin qabnee iimaana qalbii keessan keessa seensifnaa? Kana hin dandeenyu. Kan iimaana namaaf kennu Rabbi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafirri dhageettiifi argaa isaatiin itti fayyadama gara iimaanaatti isa fidu hin fayyadamu. Mu`uminoota waliin yeroo wal bira qabnu akka waan itti hin jirreeti.
- Waan of hin guddifneef jecha warra dadhabaafi iyyeeyyii ta`an hordoftoota ergamoota isaa taasisee Rabbiin filachuu isaa, akkasumas warri gurguddoofi dura bu`oota ta`an immoo warra Nabiyyootaan falmanu akka ta`an
- Yeroo baayyee warri gurguddoofi dura bu`oota ta`an akka of guddisanuufi warra isaanii gadii akka tuffatan

وَيَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مَالًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۚ وَمَآ أَنَا۠
بِطَارِدِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۚ إِنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا
تَجۡهَلُونَ ٢٩ وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمۡۚ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ٣٠ وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ
أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ وَلَآ أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ
أَعۡيُنُكُمۡ لَن يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ
إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١ قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ جِدَٰلَنَا
فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢ قَالَ إِنَّمَا
يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣ وَلَا يَنفَعُكُمۡ
نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن
يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٣٤ أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ
قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجۡرِمُونَ
٣٥ وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤۡمِنَ مِن قَوۡمِكَ إِلَّا مَن قَدۡ ءَامَنَ
فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦ وَٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا
وَوَحۡيِنَا وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٣٧



(29) Yaa ummata kiyya! ergaa kiyya isin qaqqqabsiisuuf maallaqa isin irra hin barbaadu. Mindaan kiyya Rabbumaan bira. Mu`uminoota warra iyyeeyyii taa`umsa kiyya irraa akkan ari`u barbaaddan sana kanan ari`u hin taane. Isaan Guyyaa Qiyaamaa Rabbii isaanii waliin wal gahuuf deemu. Iimaana isaanii irratti mindaa isaaniif galcha. garuu mu`uminoota dadhaboo ta`an akka ari`amanu barbaaduun keessaniin qabatama da`iwaa kanaa waan bartan natti hin fakkaatu.

(30) Yaa ummata kiyya! mu`uminoota kana badii malee yoon ari`e, eenyutu adabbii Rabbii narraa deebisa. Hin gorfamtanuu? Gara waan isinii toluufi isin fayyadutti hin ariifattanuu?

(31) Yaa ummata kiyya! dilbiin Rabbii kan kenni isaa keessa jirtu ana harka jira yoo isin amantan isiniifan kenna; waan nama irraa fagoo ta`es ni beeka; an maleykaadha isiniin hin jedhu; garu an namuma akka keessaniiti. Iyyeeyyii warra ijji keessan isaan tuffattee isaan xiqqeessite sanaan Rabbiin qajeelumaaf isaan hin filatu akkasumas isaan hin qajeelchu hin jedhu. Rabbitu haala isaaniifi hojii isaanii beeka. An kana ni beeka jedhee yoon himadhe warra dilaawaa adabbii Rabbii haqa godhatan irraayi.

(32) Haala of guddisanuun: yaa Nuuh! Dhugumaan nuun falmitee jirta; falmii keenyas baayyifteetta; kanaafuu jettu keessatti dhugaa kan dubbattu yoo taate adabbii jettu sana nutty fidi jedhan.

(33) Nuuhis: an adabbii isinitti fiduu hin danda`u. yoo fedhe kan isinitti fidu Rabbuma qofa. Yoo Rabbiin isin adabuu fedhe adabbii isaa jalaa dandeessanii kan baatanu hin taane isaaniin jedhe.

(34) Sababa diddaa keessaniitiin Yoo Rabbiin karaa qajeelaa irraa isin dabsuu fedhe gorsi kiyyaafi yaadachiifni koo womaa isin hin fayyadu. Inni gooftaa keessan waan ta`eef dubbii keessan kan of harkaa qabu isa qofa; kanaafuu yoo fedhe isin jallisa. guyyaa Qiyaamaas garuma isaa deebitu; achiin hojii keessan irratti mindaa isiniif galcha.

(35) Sababni ummanni Nuuh kafaraniif, amantaa ittiin dhufe kana sobeeti Rabbitti hirkisaara kan jedhuudha. Yaa Ergamichaa! : yoon of biraa uumeera ta`e anumatu badii kootii adabama. Cubbuu sobsiisuu keessaniitiif an itti hin gaafatamu. an isa irraa qulqulluudha jedhiin.

(36) Rabbiin gara Nuuhitti akkana jechuun beeksisa itti godhe: yaa Nuuh ummata kee irraa warra duraan amane malee kan amanu hin jiru; kanaafuu bara kana hunda sobsiisuufi qoosuudhaan badii isaan dalaganiif jecha hin gaddin.

(37) Ilaalcaa keenyaafi eeguu kenyaan akkasumas akka nuti tolchuu isaa si barsiifnetti doonii hojjadhu. warra kufriidhaan lubbuu isaanii miidhan akkan hin dhiisu barbaaddee na hin gaafatin. Kufrii isaanii waan itti fufaniif isaan adabuuf jecha bishaaniin nyaatamuun isaanii waan hin oolleedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni karaa Rabbitti nama waamu Rabbiif jecha of tiksee minda isuma qofa irraa akka kajeeluu qabu
- Mu`uminoota iyyeeyyii ta`an ari`uun dhorkaa ta`uu isaatiifi isaan kabajuuniifi ulfeeffachuun dirqama akka ta`e
- Waan fagoo kan beeku Rabbiin qofa akka ta`e
- Warra kafareen falmuun akka danda`amu

وَيَصۡنَعُ ٱلۡفُلۡكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيۡهِ مَلَأٞ مِّن قَوۡمِهِۦ سَخِرُواْ مِنۡهُۚ
قَالَ إِن تَسۡخَرُواْ مِنَّا فَإِنَّا نَسۡخَرُ مِنكُمۡ كَمَا تَسۡخَرُونَ
٣٨ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ
مُّقِيمٌ ٣٩ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلۡنَا ٱحۡمِلۡ فِيهَا
مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ
وَمَنۡ ءَامَنَۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٞ ٤٠ ۞ وَقَالَ ٱرۡكَبُواْ نصف الحزب ٢٣
فِيهَا بِسۡمِ ٱللَّهِ مَجۡرٜىٰهَا وَمُرۡسَىٰهَآۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ
٤١ وَهِيَ تَجۡرِي بِهِمۡ فِي مَوۡجٖ كَٱلۡجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبۡنَهُۥ
وَكَانَ فِي مَعۡزِلٖ يَٰبُنَيَّ ٱرۡكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٢
قَالَ سَـَٔاوِيٓ إِلَىٰ جَبَلٖ يَعۡصِمُنِي مِنَ ٱلۡمَآءِۚ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلۡيَوۡمَ
مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَۚ وَحَالَ بَيۡنَهُمَا ٱلۡمَوۡجُ فَكَانَ مِنَ
ٱلۡمُغۡرَقِينَ ٤٣ وَقِيلَ يَٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ أَقۡلِعِي
وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ
بُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤ وَنَادَىٰ نُوحٞ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبۡنِي
مِنۡ أَهۡلِي وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ وَأَنتَ أَحۡكَمُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٤٥



(38) Nuuh ajaja Rabbii isaatiin bulee doonii hojjachuu jalqabe. Ummmata isaa irraa hangafoonniifi dura bu`oonni biyya isaanii keessa bishaaniifi lagni waan hin jirreef yeroo inni doonii hojjatu lakkoofsuma isa bira darbanuun itti qoosu ture. achiin Nuuh: yaa warra dura bu`ootaa har`a yeroo nuti doonii hojjanu nutti qoostanus nutis waan isinitti dhufuuf deemu wallaaluu keessaniin isinitti qoosna.

(39) Siichi addunyaa irratti nama adabbiin isa xiqqeessu itti bu`uufi Guyyaa Qiyaamaa immoo adabbiin walittii hin citne nama itti bu`uuf deemu baruuf deemtu jedheen.

(40) Nuuh doonii Rabbiin hojjadhu isaan jedhe sana hojjatee raawwate. Yeroo ajajni keenya isaan balleessuuf dhufee badaa ibiddaa isaan waa itti bilcheeffatanu irraa bishaan burquu eegalu, lubbu qabeeyyii waan lafa irra jiraatu gosii hunda irraayyuu xindii lama kormaafi dhalaa akkasumas maatii keetis nama Sababa amanuu dhiisuutiin bishaaniin nyaatama jechuun murteen itti darbe malee akkasumas ummata kee irraa nama sii waliin amane doonii irratti fedhi isaan jenne. Ummata isaa irraa bara dheeraa gara Rabbitti isaan waamus namoota muraasa malee itti hin amanne.

(41) Nuuh maatiifi ummata isaa irraa warra amaneen doonitti ol bahaa jedhe. Deemsi isheefi quphannaan ishee maqaa Rabbiitiini. Gooftaan kiyya gabroota isaa irraa nama tawbateef badii isaa ni dhiisa. Rahmataas ni godhaaf. Badiisa irraa isaan eeguun isaas kanuma irraa kan ka`eedha.

(42) Dooniin waan ishee keessa jiru namaafi hayawaan baadhattee danbalii jabaa akka tabbaa keessa kutti. Nuuh marartee abbummaatiin ilma isaa kafare waame. Abbaafi ummata isaa irraa qophaa bahee taa`aa ture. Yaa ilma kiyya! bishaaniin nyaatamuu irraa akka nagaa baatu doonii irratti nu waliin yaabbadhu. Warra kafare waliin hin ta`in wanti isaan tuqu akka sis hin tuqnee jecha jedheen.

(43) Ilmi isaas: akka bishaan na bira hin geenyeef gara tabba ol fuudhamaa ta`ettan baqadha jedheen. Nuuhis ilma isaatiin: har`aa bishaaniin nyaatamuu irraa yoo Rabbiin rahmata isaatiin abbaa fedhe hanbise malee wanti nama hanbisu hin jiru jedheen. (haala kanaan odoo jiranuu) Danbaliin gidduu Nuuhiifi ilma isaa gargar baase. Ilmi isaas waan kafaree jecha warra bishaaniin nyaataman irraa ta`e.

(44) Erga raawwateen booda Rabbiin lafaan bishaan sirra jiru dhugi jedhe. samiinis rooba kee dhaabi jedhe. hanga laftii gogutti bishaan hir`ate. Rabbiin kaafiroota balleesse. Dooniittiinis tabba Juudiyyi jedhamu irra quphatte. Badiinsiifi rahmata Rabbii irraa fagaachuun warra daangaa Rabbii darbeef haata`u jedhame.

(45) Nuuh haala Rabbiin birmachiifatuun akkana jedhe: yaa Rabbiin ! ilmi kiyya maatii kiyya warra ati nagaa gochuuf waada naaf seente irraayi. Waadaan kee dhugaaha. Hin diigamus. Ati irra murteessaa warra haqaan murteessanuuti akkasumas irra beekaa isaaniiti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyootaafi hordoftoota isaanii irratti qoosuu ilaalchisee haala mushrikoonni qabanu ibsuu
- Namoota ilaalchisee irra baayyeen isaanii kan hin amanne ta`uufi dubbii namootaa ilaalchisee hojiin Rabbii akkam akka ta`e
- Rabbirraa gara isaatti yoo ta`e malee garri itti baqatanu akka hin jirre; akkasumas murtee isaa irraa isa malee wanti nama hanbisu akka hin jirre

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ
مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّيٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ
٤٦ قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا
تَغۡفِرۡ لِي وَتَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٤٧ قِيلَ يَٰنُوحُ
ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ
وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٨ تِلۡكَ
مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ
وَلَا قَوۡمُكَ مِن قَبۡلِ هَٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ٤٩
وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ
إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۖ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا مُفۡتَرُونَ ٥٠ يَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ
أَجۡرًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِي فَطَرَنِيٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٥١
وَيَٰقَوۡمِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ
عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا وَيَزِدۡكُمۡ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمۡ وَلَا تَتَوَلَّوۡاْ
مُجۡرِمِينَ ٥٢ قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ
بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ٥٣



(46) Rabbiin Nuuhiin akkana jedhe: ilmi kee akkan siif hanbisu na gaafatte sun waan kaafira ta`eef maatii kee warra siifan hanbisa jechuun waadaa siif seene irraayyii miti. Yaa Nuuh! Gaaffiin ati gaafatte gaafii sirraa eegamuu miti; nama akka keetii irraayis hin eegamu; kanaafuu waan beekumsaafi ogummaa kiyyaan wal didu na gaafattee akka warra wallaalaa irraa hin tane jechuun sigorsa; kanaafuu waan beekumsa itti hin qabne tokko na hin gaafatin.

(47) Nuuh (as): yaa Rabbi! Waan beekumsa itti hin qabne tokko si gaafachuu irraa gara keetti baqadhe. Yoo badii kiyya naaf hin dhiisin, yoo rahmata keetiin na mararfachuu dhiifte, warra aakhiraatti qooda dhabanii ongaahan irraa ta`uu kiyya jedhe.

(48) Rabbiin Nuuhiin: nageenyiifi qananiin hedduu siifi ilmaan warra sitti amanee booda kee dhufuuf deemu irra haala jiruun doonii irraa gara lafaatti bu`i jedheen. Kan biraa ilmaan isaanii keessa ummata kafarantu jiru addunyaatti waan isaan ittiin jiraatanu isaaniif kennuun isaan qanansiifna. Sana booda aakhiraatti adabbii laaleessaatu isaaniif jira.

(49) Seenaan Nabi Nuuhi kun oduu fagoo irraayi. Yaa Ergamichaa! ati kan beektu hin taane. Ummanni keetis beeksisa kana odoo sitti hin erginiin dura kan beekanu hin turre. Kanaafuu akka Nuuh obse rakkoo ummanni kee sirra qaqqabsiisu irratti obsi. Hinjifannoon akkasumas tumsi warra ajaja Rabbiitiif ajajamee waan inni dhorke irraa dhorkameefi.

(50) Gara ummata Aadiitti obboleessa isaanii Huudiin itti ergine. Yaa ummata kiyya Rabbiin tokkicha gabbaraa isa malee gooftaa dhugaan gabbaramu hin qabdanu waan ta`eef isaa waliin waa tokko hin gabbarinaa. Rabbiin shariika qaba yeroo jettanu ni sobaartu malee dhugaa dubbataa hin jirtanu.

(51) Yaa ummata kiyya! Rabbiin birraa waan isin qaqqabsiisu irratti mindaa isin hin gaafadhu. Gara isaatti isin waama. Mindaan kiyyas Rabbii isa na uumee harka qofa jira. Egaa kana hubattanii waamicha kiyyaaf deebii hin kennitanuu?

(52) Yaa ummata kiyya! Rabbiin biraa araarama barbaadaa. Ergasii badii keessan irraayis gara isaatti tawbadhaa keessumaayyuu shirkii irraa. Kana irratti rooba danuu buusuun mindaa isiniif galcha; akkasumas ilmaaniifi horii isiniif kennuun humna keessan irratti humna isiniif dabala. Rabbitti kafaruufi waanan ittiin dhufe sobsiisuudhaan waamicha kiyya irraa garagaltanii warra badii dalagan irraa akka hin taane waamicha kiyya irraa gara hin galinaa.

(53) Ummanni Huud: ragaa guddaa akka sitti amannu nu godhu nutti hin fidne. Jecha kee ragaa hin qabnee jecha wantoota gabbarru hin dhiifnu. Ergamaa ta`uu kee isa nutti himtus hin amannu jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyoonni nama Rabbitti kafareef utuma ilmaan isaanii ta`ee araarsuu akka hin dandeenye
- Namni karaa Rabbitti nama waamu waan harka namaa keessa jiru irraa of fageessuun fudhatama argachuuf akka isa gargaaru
- Badii irraa tawbachuun roobni, horiiniifi ilmaan namaaf argamuuf sababa ta`uu isaa

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ
وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٥٤ مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي
جَمِيعٗا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ٥٥ إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ
مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ
٥٦ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ
رَبِّي قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ
٥٧ وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا
وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ عَذَابٍ غَلِيظٖ ٥٨ وَتِلۡكَ عَادٞۖ جَحَدُواْ بِـَٔايَٰتِ
رَبِّهِمۡ وَعَصَوۡاْ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ٥٩ وَأُتۡبِعُواْ فِي
هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ عَادٗا كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا
بُعۡدٗا لِّعَادٖ قَوۡمِ هُودٖ ٦٠ ۞ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ثلاثة أرباع الحزب ٢٣
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ
وَٱسۡتَعۡمَرَكُمۡ فِيهَا فَٱسۡتَغۡفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٞ مُّجِيبٞ
٦١ قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدۡ كُنتَ فِينَا مَرۡجُوّٗا قَبۡلَ هَٰذَآۖ أَتَنۡهَىٰنَآ أَن نَّعۡبُدَ
مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٦٢



(54) Fi (55) Isaan gabbaruu yeroo dhorkitu wantoota nuti gabbarru keessa gariin isaanii maraatummaan si tuqan jenna malee womaa hin jennu jedhan. An Rabbiin ragaa taasifadha. Isinis akkan wantoota isin gabbartanu irraa qulqulluu ta`e ragaa naaf bahaa; isinis wantoonni isin gabbartanus hamaa natti yaadaa. Achi naaf hin butinaa isaaniin jedhe.

(56) An Rabbii tokkichatti hirkadheera. Dubbii kiyyas isumatti hirkiseera. Inni gooftaa kooti; akkasumas isiniifis gooftaadha. Lafa irra wanti deemu hundumtuu mootummaa isaatiifi aangoo isaatiif kan of gadi qabeedha. Gara fedhetti isa qaba. Rabbiin kiyya haqarra jira; kanaafuu waanan haqa qabadhee jiruuf isin immoo sobarra waan jirtanuuf narratti isin hin moosisu.

(57) Waanan ittiin dhufe irraa yoo gara galtanii irraa deebitan narra kan jiru isin qaqqabsiisuu qofa. Waan Rabbiin akkan qaqqabsiisuuf ittiin na erge hunda isin qaqqabsiiseera. Dhugumaan ragaan isinitti dhufeera. Rabbiin isin balleessee ummata biraa kan bakka keessan bu`u fiduuf deema. Rabbiin gabroota isaa irraa of gahaa waan ta`eef irraa gara galuufi sobsiisuu keessaniin Rabbiin womaa hin miitanu. Gooftaan kiyya waan hunda kan qeexuudha. Hamaa isin natti yaaddanu irraa kan na tiksu isuma.

(58) Yeroo ajajni keenya isaan balleessuun dhufu, adabbii ittiin ummata kafare azzabne irraa Huudiifi warra isaa waliin amane rahmata keenyaan nagaa goone.

(59) Isheen ummata Aad kan ragaa Rabbii isaaniitti kafaranii Ergamaa isaanitti ergame Huudiin buluu didanii dha; akkasumas ajaja nama haqa irraa boonee, jallatee, isaaf gadi of qabuu didee hordofan.

(60) Addunyaa kana irratti xinneenyiifi rahmata Rabbii irraa ari`amuun isaan muudate. Akkuma kana Guyyaa Qiyaamaa rahmata Rabbii irraa fageeffamoodha. Kun sababa kufrii isaaniiti. Hubadhaa! Rabbiin khayrii hunda irraa isaan fageessee sharrii hundatti isaan dhiheesse.

(61) Gara Samuuditti obboleessa isaanii Saalihiin ergine: yaa ummata kiyyaa Rabbiin tokkicha gabbaraa kan gabbaramuu haqa godhatu isa malee isiniif hin jiru isaaniin jedhe. Inni biyyoo lafaa irraa isin uume abbaa keessan Aadamiin isa irraa waan uumeef. Lafa kana akka isin kunuunsitanu isin godhe; kanaafuu araarama isaa kajeelaa. Hojii gaarii hojjachuufi cubbuu irraa fagaachuun gara isaatti deebi`aa. Gooftaan kiyya nama ibaadaa isaaf dhunfeesseetti dhihoodha. Nama isa kadhateefis ni dhowwaata.

(62) Ummanni isaa: yaa Saali waamicha kee kana dura nu biratti nama iddoo guddaa qabdu turte; nama sammuu qabu, kan namaaf waan gaarii yaaduufi namni isaan maryatu taata jennee eegaa turre. (Kana dhiiftee) Waan abbootiin keenya gabbaraa turan akka hingabbarre nu dhorkitaa? Rabbiin qofa gabbaruutti isa ati nu waamtu Rabbirratti soba uumaa jira jennee si shakkuutti jirra.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mushrikoonni Ergamoota irraa baqachuu kan danda`an, maraatummaafi dadhabina sammuutiin shakkanii akka ta`e
- mushrikoonni hamaa yaadanu keessatti aangoofi mootummaa Rabbii jala waan jiranuuf dadhabaa ta`uu isaanii
- uumuufi argamsiisuun akkasumas wantoonni Rabbummaa Rabbii mul`isanu hundumtuu kan gabbaramuu qabu Rabbiin
- qofa akka ta`eefi waan isa malee jiru gabbaruu dhiisuutti kan nama akeeku ta`uu isaa

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي
مِنۡهُ رَحۡمَةٗ فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنۡ عَصَيۡتُهُۥۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي
غَيۡرَ تَخۡسِيرٖ ٦٣ وَيَٰقَوۡمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ
فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ
عَذَابٞ قَرِيبٞ ٦٤ فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمۡ
ثَلَٰثَةَ أَيَّامٖۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٖ ٦٥ فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا
نَجَّيۡنَا صَٰلِحٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَمِنۡ
خِزۡيِ يَوۡمِئِذٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ٦٦ وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٦٧
كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا
بُعۡدٗا لِّثَمُودَ ٦٨ وَلَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُواْ
سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ٦٩ فَلَمَّا رَءَآ
أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ نَكِرَهُمۡ وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ
قَالُواْ لَا تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ٧٠ وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ
فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ٧١



(63) Saalih ummata isaatti yeroo deebii kennu: yaa ummata kiyya! mee natti himaa! Yoon ragaa ifa gala Rabbiin biraa argadherra jiraadhe, nabiyyummaas yoo naa kenne, egaa ergaa akkan isinitti qaqqabsiisu na ajaje yoon qaqqabsiisuu dhiise eenyutu adabbii Rabbii narra deebisa? Kanaafuu jallinaafi jaalala Rabbii irraa fagaachuu malee wanti isin naaf dabaltanu hin jiru.

(64) Yaa ummata kiyya! isheen kun gaala Rabbiiti. Dhugaa dubbachuu kootiifis ragaadha. Kanaafuu lafa Rabbii irra deemtee haa dheddu ishee dhiisaa. Rakkoo akkamiituu ishee irraan hin gahinaa. Akkuma ishee waraantaniin adabbiin dhihoo ta`e isin tuqa waan ta`eef.

(65) Sobsiisuu isaanii mul`isuuf ishee qalan. Saalih (as): lafa keessan irra guyyoota sadiif qanani`aa. Sana booda adabbiin isinitti dhufa. Adabbiin isaa dhufuun waan shakka hin qabne jedheen.

(66) Yeroo adabbiin keenya dhufu rahmata keenyaan Saalihiifi warra isatti amane nagaa goone. Xinneenya guyyaa sanaa irraa nagaa isaan goone. Yaa Ergamichaa! gooftaan kee jabaa eenyunuu kan isa injifachuu hin dandeenyeedha. kanaafuu ummata sobsiisaa turan balleesse.

(67) Sagaleen cimaa kan nama fixu yeroo isaan qabu cimina sagalee sanaa irraa kan ka`e du`an. Fuula isaaniitiin lafatti kufanii biyyoon fuula isaaniitti maxxante.

(68) Akka waan biyya isaanii keessa qananiifi jiruu bal`aa ta`e hin jiraatinitti (dhuman). Hubadhaa! Samuud Rabbii isaaniitti kafaran. Rahmata Rabbii irraa fageeffamuurraa hin dabne.

(69) Dhugumaan Maleykonni Ibraahiimiifi haadha manaa isaa Is`haaqiifi Ya`iquubiin (ni argattu jechuun) haala gammachiisanuun nama fakkaatanii itti dhufaniiru. Maleykonni nagaa siin jenna jedhan. Ibraahiimis nageenyi isin irra haa jiraatu jedhee deebiseef. Achiin sardammiin bahee akka nyaatanuuf jecha jibicha waadamaa fideef.

(70) Ibraahiim harki isaanii gara jibichichatti akka deemaa hin jirre yeroo argu akka isaan nyaataa hin jirre baree gocha isaanii jibbe. Akka isaan sodaataa jiru of keessa dhokfate. Maleykonni yeroo soda isaa arganu: Rabbiin ummata Luux azzabuuf nu erge waan ta`eef hin sodaatin.

(71) Haati manaa Ibraahiim Saarraan dhaabbachaa kan turte yeroo ta`u, Is`haaqin ni deessa. Is`haaq immoo ilma Ya'aquub jedhamu argata jennee waan ishee gammachiisu isheetti himne. Achiin waan dhageesse sanatti gammaddee kolfite.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ragaan Saalih ittiin dhufe irra guddoo ragawwanii ta`uu waliin mushrikoonni diddaafi of guddisuun itti amanuu dhabuu isaanii
- Waan isaaf tolu itti himuun mu`umina gammachiisuun akka jaallatamu
- Namni nama irratti ol seenu salaamataa akka jechuu qabuufi jalaa qabuunis dirqama akka ta`e
- Keessummaa kabajuun dirqama akka ta`e

قَالَتۡ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٞ وَهَٰذَا بَعۡلِي شَيۡخًاۖ إِنَّ هَٰذَا
لَشَيۡءٌ عَجِيبٞ ٧٢ قَالُوٓاْ أَتَعۡجَبِينَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۖ رَحۡمَتُ ٱللَّهِ
وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٞ مَّجِيدٞ ٧٣ فَلَمَّا ذَهَبَ
عَنۡ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلرَّوۡعُ وَجَآءَتۡهُ ٱلۡبُشۡرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِي قَوۡمِ لُوطٍ ٧٤
إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٞ مُّنِيبٞ ٧٥ يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَآۖ إِنَّهُۥ
قَدۡ جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ وَإِنَّهُمۡ ءَاتِيهِمۡ عَذَابٌ غَيۡرُ مَرۡدُودٖ ٧٦ وَلَمَّا
جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗا وَقَالَ هَٰذَا
يَوۡمٌ عَصِيبٞ ٧٧ وَجَآءَهُۥ قَوۡمُهُۥ يُهۡرَعُونَ إِلَيۡهِ وَمِن قَبۡلُ كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِي هُنَّ أَطۡهَرُ لَكُمۡۖ
فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ فِي ضَيۡفِيٓۖ أَلَيۡسَ مِنكُمۡ رَجُلٞ رَّشِيدٞ ٧٨
قَالُواْ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنۡ حَقّٖ وَإِنَّكَ لَتَعۡلَمُ مَا نُرِيدُ
٧٩ قَالَ لَوۡ أَنَّ لِي بِكُمۡ قُوَّةً أَوۡ ءَاوِيٓ إِلَىٰ رُكۡنٖ شَدِيدٖ ٨٠ قَالُواْ
يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓاْ إِلَيۡكَۖ فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ
مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٌ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا
مَآ أَصَابَهُمۡۚ إِنَّ مَوۡعِدَهُمُ ٱلصُّبۡحُۚ أَلَيۡسَ ٱلصُّبۡحُ بِقَرِيبٖ ٨١

(72) Yeroo Maleykonni ishee gammachiisanu Saarraan: jaartii dulloomtuufi ilmoo argachuu irraa kan garaa muratte ta`uu waliin akkasumas abbaan manaa kiyyas dulloomee haala jiruun akkamittan ilmoo daha? jette. Haala kana irratti ilmoo argachuun waan raajii takkaa hin beekamneedha.

(73) Saarraan yeroo ajaa`ibsiifattu, Maleykonni waan Rabbiin dabarseefi murteesse irraatti ajaa`ibsiifattaa? Waan akkanaa irratti Rabbiin danda`aa ta`uun isaa isa hin dhokatu. Yaa Maatii Ibraahiim Rahmanniifi barakaan Rabbii isin irra haa jiraatu. Inni haalaafi gocha isaatiin abbaa guddinaati;

(74) Ibraahiim irraa sodaan keessuummoota isaatiin itti dhufe yeroo irraa deemee Is`haaqiifi Ya`iquubiin ni argatta kan jedhu oduun gammachiisaa yeroo itti dhufu, waa`ee ummata Luux ilaalchisee akka balaan isaan irraa booda qabamuuf akkasumas akka Luuxiifi maatii isaa nagaa godhanu ergamoota keenyaan falmuu jalqabe.

(75) Ibraahiim obsaadha. Akka adabbiin booda aanu barbaada; Rabbiif guddisee kan of gadi qabu, gara Rabbii isaattis guddisee kan deebi`uufi du`aa`ii kan baayyisuudha.

(76) Maleykonni: yaa Ibraahiim! Ummata Luux ilaalcisee falmii gootu dhaabi. Ajajni Gooftaa keetii kan akka adabbiin isaanitti bu`uutti murteeffame darbeera; Murteen Rabbii keetii immoo du`aa`iifi falmiidhaan hin deebi`u kanaafuu dhiisi jedhaniin.

(77) Yeroo Maleykonni bifa namaatiin gara Luuxitti dhufanu, ummanni isaa shaawaadhaaf durba dhiisanii dhiira bira waan gahanuuf dhufiitiin isaanii isa gaddisiise. Luux ummanni isaa akka isa injifatanutti yaadee guyyaan har`aa guyyaa jabaadha jedhe.

(78) Ummanni Luux haala sardamanuun keessummoota isaatti waan fokkataa yaadanii gara Luux dhufan. Kanaan dura haalli isaanii fedhii isaaniitiif dubara dhiisanii dhiiratti dhufu. Achiin Luux keessummoota isaa irraa deebisuuf haala dhibee himatuun fuuldura keessummoota isaa dhaabbate. Isaan kun intalawwan kiyya durbaati. Akkuma dubara keessanii waan ta`aniif waan fokkataa hojjachuu irra isaan fuuchuu wayya. Rabbiin sodaadhaa keessummoota kiyya biratti na hin fokkisiisinaa. Yaa ummataa! Isin keessa namni sammuu qabu kan waan fookkataa akkanaa irraa isin dhorku hin jiruu? Jedhe.

(79) Ummanni isaas: yaa Luux! Dhugumaan akka nuti intala keetiifi shamarran biyya keetii akka hin feeneefi dhiira qofa akka feenu ni beekta isaan jedhan.

(80) Luux akkana jedhe: yaa hawwii kiyya utuun humna of irraa isin deebisu yookiin fira narraa deebisu utuun qabaadhee silaa gidduu keessaniifi gidduu keessummoota kiyyaa ni golga ture jedhe.

(81) Maleykonni Luuxiin akkana jedhan: Nuti ergamoota Rabbiin biraa ergamneedha. Ummanni kee waan hamaatiin sitti gahuu hin danda`anu; kanaafuu dukkanaan maatii kee fuudhii ganda kana keessaa bahi. Tokkon keessan dugduuba isaa millatee akka hin ilaalle. Haati manaa kee odoo haftuu. Adabbii irraa wanti ummata kee tuqu ishees ni tuqa waan ta`eef isheen ni millatti. Yeroon isaan itti dhumanu yeroo barii waan ta`eef innis dhihoodha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sadarkaa jaalalleen Rabbii Ibraahiimiifi maatiin isaa qabanu ibsuu
- Nama amanuun isaa kajeelamuuf odoo gara murtiitti hin dabarsiiniin duratti isaaf falmuun akka danda`amu
- Ajinaafi fokkina hojii ummanni Luux hojjatan ibsuu

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا
حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ٨٢ مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ
الحِزْبُ ٢٤ وَمَا هِيَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ٨٣ ۞ وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ
شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ
وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ
وَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤ وَيَٰقَوۡمِ
أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ
أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٨٥ بَقِيَّتُ
ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم
بِحَفِيظٖ ٨٦ قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن نَّتۡرُكَ
مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن نَّفۡعَلَ فِيٓ أَمۡوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْۖ إِنَّكَ
لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ٨٧ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ
عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ
أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ أَنۡهَىٰكُمۡ عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ
مَا ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ٨٨



(82) Yeroo ajajni keenya ummata Luux balleessuun dhufu, ol fuunee gara galchuun gubbaa ishee jala goone. Dhakaa suphee irraa ta`e mucucaataa kan walfaana bu`u itti roobsine.

(83) Dhakaan kun haala adda ta`een Rabbiin biratti kan leenjiteedha. dhakaan kun Qurayshoota warra badii dalaganu irraa kan fagaattu hin taane. Hinumaa isheen dhihoodha. Yeroo Rabbiin akka isaanitti buutu ajaje ni buuti.

(84) Gara Madyanitti obboleessa isaanii Shu`aybiin itti ergine. Innis: Yaa ummata kiyya! Rabbiin tokkicha gabbaraa. Isa malee waan gabbarsuu haqa godhatu hin qabdanu; yeroo safartanuufi madaaltanu hin hir`isinaa. Nyaataafi qananiin jiruu gaarii keessa jirtu waan ta`eef qananii Rabbii badii dalaguun of irraa hin jijjiirinaa. Adabbii hunda keessan tuqu kan jalaa bahuu hin dandeenye sana isiniif sodadha jedheen.

(85) Yaa ummata kiyya! yeroo namaaf safartanu yookiin madaaltanu haqaan safaraa. Safara hir`isuufi nama gowwoomsuun haqa namaa hin hir`isinaa. Ajjeechaafi badii adda addaa raawwachuun lafa irratti badii hin diriirsinaa.

(86) Erga haqa namaa guuttaniin booda halaala irraa waan Rabbiin isiniif hanbisuutu safara hanqiftanii yookiin badii raawwattanii waan argattanu caalaa isin fayyaduufi barakaa qabaachuutti irra caalaadha. Yoo dhugumaan mu`uminoota taatan isa isiniif hafe kana jaalladhaa. An qeexaa hojii keessan qeexu hin taane. Kana kan qeexu isa waan dhokateefi waan gadi qabamee maryatame isa beeku sana.

(87) Ummanni Shu`ayb Shu`aybiin: salaanni ati Rabbiif salaattu sanama keenya kan abbootiin keenya gabbaraa turan sana akka nuti hin gabbarretti nu dhorkuutti si ajajjii? Akkasumas akka nuti horii keenya akka feene goonee ishee hin guddifnetti si ajajjii? Namni qajeeleefi obsa qabu suma qofaa? Kanaan dura akka si beeknutti beekaafi nama sammuu qabdu turte; amma garuu maaltu si tuqe? Jedhan.

(88) Saalihis ummata isaatiin yaa ummata kiyya!: yoon ragaa ifa galaa Rabbiin biraa ta`e qabaadhe, kenna halaala ta`e kan akka nabiyyummaa yoo naa kenne, haalli keessan akkam ta`a mee natti himaa? waan irraa isin dhorku faallessee ofii kiyya hin hojjadhu. Hangan danda`u gara tokkichummaa Rabbitti yeroon isin waamu isin tolchuuf malee womaa hin feene. Kanatti immoo gahuuf gargaarsa Rabbii malee naaf hin danda`amu. Dhimma koo hunda irratti isuma qofatti hirkadhe. Deebiin kiyyas garuma isaati.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Adabbii cimaa ta`een warra badii dalaganu balleessuun adeemsa Rabbii akka ta`e
- Safaraafi madaala hir`isuun haqa namaa hanqisuun dhorka ta`uu isaa
- Bicatus halaala jaallachuun dirqama ta`uu
- Waan gaariitti ajajuuniifi sharrii irraa dhorkuun sadarkaa innii qabu akkasumas waan Rabbiin ajaje hojjatanii waan inni dhorke irraa dhorkamuun dirqama akka ta`e


الجُزْءُ الثَّانِي عَشَرَ ٢٣٢ سُورَةُ هُودٍ

وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ
قَوۡمَ نُوحٍ أَوۡ قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ مِّنكُم
بِبَعِيدٖ ٨٩ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي
رَحِيمٞ وَدُودٞ ٩٠ قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ مَا نَفۡقَهُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَقُولُ
وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفٗاۖ وَلَوۡلَا رَهۡطُكَ لَرَجَمۡنَٰكَۖ وَمَآ أَنتَ
عَلَيۡنَا بِعَزِيزٖ ٩١ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَهۡطِيٓ أَعَزُّ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱللَّهِ
وَٱتَّخَذۡتُمُوهُ وَرَآءَكُمۡ ظِهۡرِيًّاۖ إِنَّ رَبِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ
مُحِيطٞ ٩٢ وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ
سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ
وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ٩٣ وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا
شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٩٤
كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّمَدۡيَنَ كَمَا بَعِدَتۡ ثَمُودُ ٩٥
وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٩٦ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ
وَمَلَإِيْهِۦ فَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ فِرۡعَوۡنَۖ وَمَآ أَمۡرُ فِرۡعَوۡنَ بِرَشِيدٖ ٩٧

HUUD 232 JUZ 12

(89) Yaa ummata kiyya! jibbaan kiyya waan an ittiin dhufee sobsiisutti isin kaasee akka wanti ummata Nuuh, ummata Huud, ummata Saalih tuqe akka isin hin tuqne isiniif sodaadha. Ummanni Luux immoo bakkaanis baraanis isin irraa fagoo miti; kanaafuu waan isaan tuqe beektu waan ta`eef xiinxalaa.

(90) Dhiifama Rabbii keessanii barbaadaa. Badii keessan irraayis gara isaatti tawbadhaa. Gooftaan kiyya warra tawbatan kan akkan mararfatuudha. Isaan irraa nama tawbates guddisee kan isaan jaallatuudha.

(91) Ummanni Shu`ayb Shu`aybiin: yaa Shu`ayb irra hedduu waan ati nutti himtu hin hubannu. Ijji keetis waan dhukkubsatuuf yookiin waan jaameef dadhabaa akka taatetti si beekna. odoo firootiin kee karaa keenya irra hin jiraanne ta`anii silaa dhakaan si tumnee si ajjeefna ture. Jabaa si ajjeesuu sodaannu hin taane; kan si ajjeesuu dhiifne firoota kee kabajneeti.

(92) Shu`ayb ummata isaatiin ni jedhe: yaa ummata kiyya! firootiin kiyya Rabbiin caalaa isin biratti kabajaafi jabina qabuu? Rabbiin haala dugduuba keessanitti darbattanii gattaniin ergamaa Innii gara keessanitti ergeettis amanuu dhiiftanii (firoota koo kabajduu)? Gooftaan kiyya waan isin hojjattanitti marsee jira. Hojii keessan irraa womaa isa hin dhokatu. Addunyaa irratti isin fixuun aakhiraatti immoo azaabaan mindaa isiniif galchuu deema.

(93) Yaa ummata kiyya! hanga dandeessan karaa isa filattanirratti hojjadhaa; Anis karaan filadhe irratti hangan danda`e ni hojjadhaa. Isa xiqqeessuuf jecha nu keessaa nama adabbiin isa xiqqeessu itti dhufu baruuf deemtu. Waan himatu keessattis nama sobe baruuf deemtu. Waan Rabbiin murteessu eegaa; anis isin waliin ni eegaa.

(94) Yeroo ajajni keenya ummata Shu`ayb balleessuun dhufu Shu`aybiifi warra isaa waliin amane nagaa goone. Ummata isaa keessaa warra badii dalagan sagaleen jabaa kan nama fixu isaan tuqee du`an. Fuula isaaniitiin lafatti gonbifatanii dhuman. Biyyeen fuula isaaniitti maxxante.

(95) Akka waan duraan ishee keessa hin jiraatinitti (dhuman). Hubadhaa! akkuma Samuud dallansuun Rabbii itti bu`uudhaan rahmata Rabbii irraa fageeffamte, jibbaan Rabbii isaan irratti murtaa`uudhaan Madyanis rahmata Rabbii irraa ari`amteetti.

(96) Dhugumaan Muusaa ragaa keenya tokkichummaa Rabbitti akeektu qabsiifne akkasumas ragaa ifa galaa wanti innii ittiin dhufe dhugaa ta`uu mirkaneessu waliin ergineerra.

(97) Gara Fir`awniifi ummata isaa irraa warra angafoota ta`anitti isa ergine. Achiin angafoonni kun ajaja Fir`awn hordofan. Ajajni Fir`awn immoo sirrii ta`ee kan hordofamu hin turre.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Warra wallaalaa ergaa Nabiyyoonnii fidanii dhufan hubachuu dhaban komachuu
- Nama dhimma namaatti goree kan Rabbii irraa garagale komachuu
- Shoora firoonni da`iwaafi nama da`iwaa godhuuf qabanu
- Mushrikoota rahmata Rabbirraa fageessuu

يَقْدُمُ قَوْمَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَأَوْرَدَهُمُ ٱلنَّارَ ۖ وَبِئْسَ ٱلْوِرْدُ
ٱلْمَوْرُودُ ﴿٩٨﴾ وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ بِئْسَ
ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ ﴿٩٩﴾ ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ
مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠٠﴾ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓا۟
أَنفُسَهُمْ ۖ فَمَآ أَغْنَتْ عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِى يَدْعُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾
وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ وَهِىَ ظَٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ
أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ ٱلْءَاخِرَةِ ۚ
ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾
وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾ يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ
إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِىٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى
ٱلنَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ
وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٧﴾
ربع الحزب ٢٤ ۞ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ
ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾



(98) Guyyaa Qiyaamaa Fir`awn ummata isaa dursee ibidda isaaniin waliin seena. Seenuun isaan seenanu fokkate.

(99) Addunyaa irratti bishaaniin nyaatamuu waliin abaarsaafi rahmata isaa irraa fagaachuu Rabbiin isaan hordofsiise; aakhiraattis akkuma kana abaarsaafi rahmata isaa irraa fagaachuu isaan hordofsiise. Addunyaafi aakhiraatti azaabaafi abaarsa lamaan hordofsiifamuun isaanii fokkate.

(100) Yaa Ergamichaa! Boqonnaa kana keessatti oduu ganda adda addaa ilaalchisee waan itti fufiinsaan barnoonni irraa fudhatamu siif himna. Akkasumas kan barnoonni isarraa fudhatamu dhaabbatee fimallattoon isaas hin hafne sitti himna.

(101) Nuti badiinsa isaanitti buusuu keenyaan isaan hin miine; garuu Rabbitti kafaruudhaan isaantu bakka badii of dhaabanii of miidhan malee. Yaa Ergamichaa! yeroo ajajni Gooftaa keetii isaan balleessuun isaanitti dhufu, wanti isaan Rabbii gaditti gabbaraa turan adabbii isaanitti bu`e isaan irraa deebisuu hin dandeenye. Badiisaa malee wanti isaan isaaniif dabalan hin jiru.

(102) Bakka hundaafi bara hunda keessa qabaan Rabbiin ummata sobsiisan qabe kana fakkaata. Qabaan inni ummata sobsiise qabu laalessaafi jabaadha.

(103) Ummata badii dalagan kana Rabbiin qabaa cimaa qabuun isaa nama adabbii Guyyaa Qiyaamaa sodaatuuf gorsa. Innis guyyaa Rabbiin namoota hunda qorannoof walitti qabuudha. Innis guyyaa warri walitti qabamanu hundumtuu argamanuudha.

(104) Guyyaan walgahii kunis beellama beekamaa lakkaahamaa ta`eef malee booda hin qabamne.

(105) Gaafa guyyaan kun dhufe lubbuun tokko ragaadhaanis ta`ee nama isheedhaaf araarsu fidachuun eeyyama isaa malee dubbachuu hin dandeessu. Namoonni guyyaa sana lamatti qoodamu. Ongaahaa ibidda seenuufi milkaahaa jannata seenuudha.

(106) Warri ongaahan Sababa kufriifi hojiin isaanii fokkachuutiin ibidda seenu. Sana keessatti gubaan itti cimuu irraa kan ka`e sagaleen isaaniifi afuurri isaanii ol fuudhama (ni iyyu).

(107) Warra tawhiida odoo qabanuu sababa badii hojjachuutiin ishee seenan irraa nama Rabbiin fedhe malee hanga samiifi ardiin jirtutti ishee keessaa hin baafamanu. Yoomuu ishee keessa jiraatu. Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee waan fedhe hojjaata. wanti isa dirqamsiisu hin jiru.

(108) Sababa amananii hojii garii hojjachuutiin warri Rabbiin biraa milkaahinni isaaniif murtaa`e, hanga samiifi ardiin jirtutti yoomuu jannata keessa taa`u. Mu`uminoota warra badii dalagan irraa nama jannata odoo hin seenin duratti akka ibidda seenu Rabbiin murteesse malee. Qananiin Rabbii warra jannataatiif cita hin qabu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dura bu`oota hamaa hordofuu irraa nama baqachiisuufi isaan hordofuun biyya lachaniittuu miidhaa inni qabu
- Rabbiin warra shirkiifi badii dalage balleessuu isaatiin isaan miidhe akka hin jedhamne
- Wantoonni mushrikoonni gabbaranu isaan fayyaduufi hamaa isaan irraa deebisuu akka hin dandeenye
- Guyyaa Qiyaamaa namoonni milkaahaa jannata seenuufi ongaahaa ibidda seenuu jedhamanii bakka lamatti akka qoodamanu

فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٖ مِّمَّا يَعْبُدُ هَٰٓؤُلَآءِۚ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ
ءَابَآؤُهُم مِّن قَبْلُۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٖ
١٠٩ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٞ
سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكّٖ مِّنْهُ مُرِيبٖ
١١٠ وَإِنَّ كُلّٗا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَٰلَهُمْۚ إِنَّهُۥ بِمَا يَعْمَلُونَ
خَبِيرٞ ١١١ فَٱسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطْغَوْاْۚ
إِنَّهُۥ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٞ ١١٢ وَلَا تَرْكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ
لَا تُنصَرُونَ ١١٣ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفٗا مِّنَ
ٱلَّيْلِۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ
لِلذَّٰكِرِينَ ١١٤ وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ
١١٥ فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ أُوْلُواْ بَقِيَّةٖ يَنْهَوْنَ
عَنِ ٱلْفَسَادِ فِي ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْۗ وَٱتَّبَعَ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَآ أُتْرِفُواْ فِيهِ وَكَانُواْ مُجْرِمِينَ ١١٦ وَمَا
كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٖ وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ١١٧



(109) Yaa Ergamichaa! wanti jarri kun gabbaraa jiranu soba ta`uu isaatiif hin shakkin. Abbootii isaanii hordofanii gabbaraa jiru malee ragaa sharii`aafi sammuu hin qabanu. Nuti odoo hin hir`isin mindaa isaanii guutuu goonee ni kenninaaf.

(110) Dhugumaan Muusaadhaa Tawraatiin kenniineefii turre. Isa irrattis namoonni waldhaban. Gariin amananii gariin kafaran. Rabbiin adabbii hin sardu ogummaa isaa irraa kan ka`e hanga guyyaa Qiyaamaatti achi buta jechuun murteen Rabbiin biraa odoo darbuu baate, silaa adabbii isaan irratti bu`uu qabu ni argatu ture. Yahuudotaafi mushrikoota irraa isaan kafaran Qur`aana kana ilaalchisee shakkii keessa jiru.

(111) Yaa Ergamichaa! warra (ergaa kana) faallessan irraa Gooftaan kee mindaa isaanii yoo khayrii ta`e khayriidhaan yoo sharrii ta`e sharriidhaan guutee ni kennaaf. Rabbiin hojii xiqqoo isaan hojjatan ni beeka. Waa tokkollee isa hin dhokatu.

(112) Yaa Ergamichaa! waan Rabbiin itti si ajaje hojjachuun akkasumas waan irraa si dhorke irraa dhorkamuun karaa sirrii ta`e irratti gadi dhaabbadhu. Mu`uminoota irraa warri sii waliin tawbatanis gadi haa dhaabbatanu. Badii dalaguun daangaa hin darbinaa. Rabbiin waan isin hojjattanu hunda ni arga. Wanti isa irraa dhokatu hin jiru; kanaafuu mindaa irratti isiniif galcha.

(113) Waa lallaaffisuufi jaalalaan gara kaafiroota warra badii dalaganutti hin dabinaa. Sababa kanaan ibiddi isin tuqxi waan ta`eef. Rabbii gaditti tumsaa ishee irraa isin hanbisu hin qabdanu. Ergasii nama isiniif tumsu hin argattanu.

(114) Yaa Ergamichaa! ganamaafi galgala irraa salaata haala gaarii ta`een gadi dhaabi. Halkan irraayis akkuma sana gadi dhaabi. Hojiin gaggaarii badii xixiqqoo ni haqxi. wanti dubbatame kun warra gorfamuuf gorsa.

(115) Hojii irraa waan itti ajajamte akka gadi dhaabbachuufi kan biraas waan kana malee jiru, waan irraa dhorkamtee kan akka jallinaafi gara warra badii dalaganutti dabuu dhiisuudhaan obsi. Rabbiin mindaa warra toltuu hojjatuu hin balleessu. Hinumaa gaarii isaan hojjatan irraa qeebalee irra gaarii waan isaan hojjataniitiin isaan mindeessa.

(116) Ummata isin dura adabaman irraa kan hafan kan gaarii ta`aniifi kan sadarkaa qabanu sun ummata kana maaliif kufriifi badii adda addaa lafa irratti akka isaan hin hojjanne dhowwuu dhiisan? Isaan irraa namoota xiqqoo malee badii irraa kan dhowwu hin jiru ture. Egaa ummata isaanii warra badii dalagan yeroo balleessinu isaan nagaa goone. Ummata isaanii irraa warri badii dalagan qananii ofii keessa turan hordofan. Kana hordofuu isaaniitiin badii raawwatanii turan.

(117) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee ganda tokko odoo isaan gaarii ta`anii jiranuu kan balleessu hin taane. Kan inni isaan balleessu yoo isaan kufrii, badiifi miidhadhaan raawwataniidha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Amantaa Rabbirratti gadi dhaabbachuun dirqama akka ta`e
- Kaafiroota warra badii dalaganutti jaalalaafi dubbii lalaaffisuudhaan gara isaaniitti dabuu irraa nama akeekkachiisuu
- Rabbiin hojiin gaarii cubbuu nama irraa akka haqxu taasisuu isaa
- Gareen gaariitti ajajjee hamaa irraa dhorkitu akka argamtu namoota kakaasuu

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةً وَٰحِدَةً ۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ
﴿١١٨﴾ إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَ ۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ ۗ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ
لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١١٩﴾ وَكُلًّا نَّقُصُّ
عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۚ وَجَآءَكَ فِى هَٰذِهِ
ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٠﴾ وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَٰمِلُونَ ﴿١٢١﴾ وَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنَّا مُنتَظِرُونَ
﴿١٢٢﴾ وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ ٱلْأَمْرُ كُلُّهُۥ
فَٱعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

آياتها ١١١ — سُورَةُ يُوسُفَ — ترتيبها ١٢

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓر ۚ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿١﴾ إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَٰنًا
عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢﴾ نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ
ٱلْقَصَصِ بِمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِۦ
لَمِنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٣﴾ إِذْ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّى رَأَيْتُ
أَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ رَأَيْتُهُمْ لِى سَٰجِدِينَ ﴿٤﴾



(118) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee namoota hunda haqa irratti tokko taasisuu odoo fedhee ni taasisa ture; garuu kana hin feene. Sababa jallinaafi fedhii lubbuu hordofuutiin wal dhabbii irraa hin dabanu.
(119) Nama Rabbiin qajeeluma isaa kenne malee. Isaan tokkichummaa isaa irratti wal hin dhabanu. Wal dhabbii kanaan isaan madaaluuf Rabbiin milkaahaafi ongaahaa taasisee isaan uume. Yaa Ergamichaa! jechi Gooftaa keetii kan azalitti namaafi jinnii irraa warra shayxaana hordofe jahannama ittiin guuta jedhe sun katabamee darbeera.
(120) Yaa Ergamichaa! oduun nuti sitti himnu hundumtuu oduu ergamoota dura kee darbaniiti. Qalbiikee haqa irratti ittiin jabeessuuf siif himna. Boqonnaa kana keessatti haqni shakkii hin qabne sitti dhufee jira; akkasumas kaafirootaaf wanti gorsa ta`uufi mu`umitnoota warra gorsaan fayyadamuufis wanti gorsa ta`u sitti dhufeera.
(121) Yaa Ergamichaa! warra Rabbitti hin amanneefi isa hin tokkichoomsineen karaa keessan isa haqa irraa garagaluufi namoota irraa deebisuu ta`e sana irratti itti fufaa. Nutis karaa keenya irratti gadi dhaabbachuun, gara isaatti waamicha gochuufi irratti obsuu keenya itti fufnaa.
(122) Waan nutti bu`u eegaa. Nutis waan isinitti bu`u ni eegnaa.
(123) Beekumsi waan samii keessa fagaatee jiruufi dachii keessa fagaatee jiruu kanuma Rabbii qofa. Isa irraa wanti isa dhokatu hin jiru. Yaa Ergamichaa! Guyyaa Qiyaamaa dubbiin hundumtuu gara isaatti waan deebi`uuf isuma qofa gabbari. Dubbii kee hundumaa keessatti isuma qofa irratti hirkadhu. Gooftaan kee waan isin hojjattanu kan dagatu hin taane. Hinumaa ni beeka. Hundaafuu hojii isaatiin mindaa galchaaf.

## BOQONNAA YUUSUF

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

mokkoroon booda haalli mijaahaa ta`e akka jiru ibsuun nabiyyootaafi mu`umitnoota gadi dhaabuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Isheefi waan ishee fakkaatu ilaalchisee ibsi jalqaba suuraa Sa`aa keessatti darbeera. keeyyattoonni Qur`aanaa as keessatti buufaman keeyyattoota Qur`aanaa ifaa ta`e irraayi.
(2) Nuti Qur`aana afaan Arabaatiin kan Nuti buufneef, yaa Arabootaa akka isin ergaa isaa hubattanuufi.
(3) Yaa Ergamichaa! Nuti Qur`aana kana sirratti buusuudhaan seenaa dhugaa ta`e jechi isaas nagaa ta`e akkasumas gama hundaanuu seenaa irra gaarii ta`e sirratti odeessina. Kitaaba kana sirratti buusuu keenyaan duratti seenaa kana warra dagatan irraa turte. Waan isaas hin beektu ture.
(4) Yaa Ergamichaa! yeroo Yuusuuf abbaa isaatiin: yaa abbaa kiyya an abjuu kiyyaan urjiin kudha tokko akkasumas aduuniifi jiinii hundi isaanii yeroo naaf gugguufanun arge jedhu sana siif himna. Abjuun kun Yuusufiin gammachiisuuf sardamee kan dhufeedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Bu`aa seenaawwan Qur`aana keessa jiranu qabanu ibsuu yemmuu ta`u isheenis qalbii Nabiyyii tasgabbeessuufi mu`uminoota gorsuudha.
- Beekumsi waan fagoo kan Rabbii qofa akka ta`e
- Qur`aanni afaan Arabaatiin bu`uun, Araboonni ergaa isaa hubatanii namoota biraatiin akka gahanuufi
- Qur`aanni seenaa irra gaarii ta`e of keessatti of keessa qabaachuu isaa

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلَىٰٓ إِخْوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيْدًاۖ
إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ لِلْإِنسَٰنِ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٥ وَكَذَٰلِكَ يَجْتَبِيكَ
رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ
وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعْقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَٰهِيمَ
وَإِسْحَٰقَۚ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٦ ۞ لَّقَدْ كَانَ فِي يُوسُفَ نصف الحزب ٢٤
وَإِخْوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٌ لِّلسَّآئِلِينَ ٧ إِذْ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ
إِلَىٰٓ أَبِينَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٨
ٱقْتُلُواْ يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ
وَتَكُونُواْ مِنۢ بَعْدِهِۦ قَوْمًا صَٰلِحِينَ ٩ قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ
لَا تَقْتُلُواْ يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ فِي غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ
ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ١٠ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَ۫نَّا عَلَىٰ
يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُۥ لَنَٰصِحُونَ ١١ أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ
وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ١٢ قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِيٓ أَن تَذْهَبُواْ بِهِۦ وَأَخَافُ
أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَٰفِلُونَ ١٣ قَالُواْ لَئِنْ
أَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّآ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ١٤



(5) Ya'aquub ilma isaatiin: yaa ilma kiyya abjuu kee kana obbolaa keetti hin himin hiika isaa baranii inaaffii irraa kan ka`e si hassadu; yaada hamaas sitti yaadu; Shayxaanni namaaf diina ifa galaadha.

(6) Yaa Yuusuuf akkuma manaama kana argite, Gooftaan kee si filatee hiika manaamaa si barsiisuuf jira; akkuma abbootii kee lachan Ibraahiimiifi Is-haaqin nabiyyummaadhaan tola isaaniif oole guute siifis tola isaa siif guuta. Rabbiin maalummaa wantoota uumee ni beeka. Waan hojjatuu keessattis ogeessa.

(7) Dhugumaan oduu Yuusufiifi kan obbalaa isaa keessa nama seenaa isaanii gaafatuuf gorsatu jira.

(8) Yeroo obbolaan isaa: Yuusufiifi obboleessa isaa tiruutiin abbaa keenya biratti nu caalaa kan jaallatamanuudha. nuti hedduu taanee odoo jirruu akkamitti isaan lachan caalchifata. Sababa beekamaa tokko malee nurra isaan lachan caalchifachuu isaatiin dogongora ifa gala keessa akka jiru beekna.

(9) Akka ilaalchi abbaa keessanii isin qofaaf ta`uufi jaalala guutuu akka isin jaallatuuf Yuusufiin ajjeesaa. Yookiin biyya fagootti isa gataa. Sana booda tawbattanii namoota gaggaarii taatu.

(10) Obbolaa keessaa tokko: Yuusufiin hin ajjeesinaa; garuu namoota karaa deemanu keessaa kan achiin darbanu akka isa fudhatanuuf biirii gadi fagoo keessa isa buusaa. Waan jettanu irratti kutannoo yoo qabaattan isa ajjeesuu irra kun salphaadha.

(11) Yeroo isa fageessuu irratti walii galanu abbaa isaaniitiin: yaa abbaa keenya maaliif Yuusuf irratti nu amanuu dhabde? Isaaf laphee baanna. Waan isa miidhu irraayis isa eegna. Hanga nagaan gara keetti deebi`utti isa eeguudhaan isaaf tola oolla. Egaa maaltu akka nu waliin isa hin ergine si dhorga ree?

(12) Bor tole jedhiitii akka nyaataafi taphaan bashannanu nu waliin ergi. Hamaa isa tuquu danda`u hunda irraayyuu isa eegnaa.

(13) Ya'aquub ilmaan isaatiin: isa irraa adda bahuu waan hin dandeenyeef isa fuutanii deemuun keessan na gaddisiisa. Isin taphaafi dheechisuutti gortanii yemmuu dagattanu yayyiin isa nyaachuun sodadha jedhe.

(14) Abbaa isaaniitiin: nuti baayyee taanee odoo jirruu yoo yayyiin isa nyaatte nuti warra faayidaa hin qabneedha. Akkasumas warra ongaahe jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Abjuun sharii`aadhaan akka jiruufi hiikuunis akka danda`amu
- Gaafa ibsuun rakkoo qaba jedhamee sodaatame haqa tokko tokko dhoksuun akka danda`amu
- Caalina ilmaan Ibraahiim qabanuufi nabiyyummaadhaan namoota irratti filatamuu isaanii
- Jaalalaan ilma tokko caalchisuun obbolaa giddutti diinummaafi inaaffi akka fiduu danda`u

فَلَمَّا ذَهَبُواْ بِهِۦ وَأَجۡمَعُوٓاْ أَن يَجۡعَلُوهُ فِي غَيَٰبَتِ ٱلۡجُبِّۚ وَأَوۡحَيۡنَآ
إِلَيۡهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمۡرِهِمۡ هَٰذَا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٥ وَجَآءُوٓ
أَبَاهُمۡ عِشَآءٗ يَبۡكُونَ ١٦ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبۡنَا نَسۡتَبِقُ
وَتَرَكۡنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئۡبُۖ وَمَآ أَنتَ
بِمُؤۡمِنٖ لَّنَا وَلَوۡ كُنَّا صَٰدِقِينَ ١٧ وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ
بِدَمٖ كَذِبٖۚ قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٞۖ
وَٱللَّهُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١٨ وَجَآءَتۡ سَيَّارَةٞ
فَأَرۡسَلُواْ وَارِدَهُمۡ فَأَدۡلَىٰ دَلۡوَهُۥۖ قَالَ يَٰبُشۡرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٞۚ وَأَسَرُّوهُ
بِضَٰعَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٩ وَشَرَوۡهُ بِثَمَنِۭ بَخۡسٖ
دَرَٰهِمَ مَعۡدُودَةٖ وَكَانُواْ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ٢٠ وَقَالَ
ٱلَّذِي ٱشۡتَرَىٰهُ مِن مِّصۡرَ لِٱمۡرَأَتِهِۦٓ أَكۡرِمِي مَثۡوَىٰهُ عَسَىٰٓ
أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗاۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ
أَمۡرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢١ وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ
ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٢



15 Ya'aquub isaan waliin isa erge. Yeroo fuudhanii deemanu biirii gadi fagoo keessatti isa gatuu murteessan. (Yuusf) haala kanarra odoo jiruu hojii isaanii kana haala isaan hin beekneen isaanitti himuuf jirta jennee beeksisa itti goone.

16 Galgala obbolaan Yuusuf yaada isaanii hamaa sana dhugaa fakkeessuuf boohaa abbaa isaaniitti dhufanii:

17 Yaa abbaa keenya! Yuusufiin uffataafi galaa keenya akka eeguuf biratti dhiifnee xiyyaafi figichoon waldorgomne; yemmuu kana yayyiin isa nyaate. (Garuu) utuma qabatama jiru irratti dhugaa dubbanneellee waan sitti himnu kana irratti kan nu dhugoomsitu hin taane jedhan.

18 Haasaa isaanii malaan cimsatanii waan yayyiin nyaatte fakkeessuuf jecha uffata Yuusuf dhiiga biraatiin dibanii fidan. Ya'aquub uffanni akka hin ciccitne yemmuu argu sobuu isaanii achumaan baree: Garuu lubbuun keessan ajaa isin itti hojjattan sana gaarii isinitti fakkeessiteeti malee dubbiin akka isin jettanuu miti. Egaa kanan gochuu qabu obsuudha. Dhimma Yuusuf ilaalchisee waan isin dubbattanu irratti Rabbiin gooftaa gargaarsi isarra barbaadamuudha isaaniin jedhe.

19 Daldaaltoonni karaa darbanu nama isaaniif bishaan waraabu ergan. Yeroo inni qodaa isaa biiriitti gadi ergu, Yuusuf funyootti rarra`e. Yeroo isa argu yaa gammachuu kiyya mucaa! Jedhe. (Argachuu isaa) Namoota garii irraa dhokse. Miltee isaa keessaa gariin shaqaxa jechuun dubbataniif. Gatuufi gurguruudhaan waan isaan Yuusufitti hojjatan Rabbiin ni beeka. Hojii isaanii irraa waa tokko isa hin dhokatu.

20 Haala isaa irraa akka gabra hin taane baraniiru waan ta`eef maatii isaa sodaa namtichi biirii keessaa isa baaseefi milteewwan isaa takkatuu of harkaa baasuuf jecha Misra keessatti gatii rakasaan Dirhaama xiqqootti isa gurguran. Kun Yeroo dheeraa akka harka isaanii irra hin turreef jecha waan Rabbiin hojjateef.

21 Misra irraa namtichi isa bite haadha manaa isaatiin garii waan nuti barbaannu irratti nu fayyaduu danda`a yookiin guddifachaa taasifanna waan ta`eef haala gaarii ta`eefi kabajamaa ta`een isa qabi jedheen. Akkuma Yuusufiin ajjeefamuu irraa akkasumas biirii keessaa isa baafnee qalbii mootichaa isaa laaffifne, Misraan keessatti isaaf mijeessine. Hiika manaamaas isa barsiifne. Rabbiin waan fedhe irratti hinifataadha. yaadni isaatis bakka gahaadha. wanti isa dirqisiisus hin jiru; hat`u malee irra hedduun namaa kana hin beekanu.

22 Yeroo Yuusuf umrii qaamni isaa itti jajjabaatu gahu beekumsaafi dandeettii waa hubachuu kennineef. Akkuma mindaa akkanaa isaaf kennine warra ibaadaa isaanii Rabbiif jecha hojjatanuufis mindaa akkanaa ni kennina.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Obbolaa Yuusuf akka isaan Yuusufitti hamaa yaadanu kan godhe inaaffii akka ta`e dubbachuun hammeenya inaaffiin qabu ibsuu
- Murtee waliin ta`anii murteessuun akka danda`amu
- Tolaafi marartee Rabbiin Yuusufiif oole keessaa erga shayxaannii obbolaa isaa keessaa maalummaa obbolummaa fuudheen booda qalbii mootii keessa abbummaa kaa`uu isaati.

وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ
وَقَالَتۡ هَيۡتَ لَكَۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ
إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣ وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا
لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ
وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٢٤ وَٱسۡتَبَقَا
ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٖ وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ
قَالَتۡ مَا جَزَآءُ مَنۡ أَرَادَ بِأَهۡلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسۡجَنَ أَوۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ٢٥ قَالَ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ وَشَهِدَ شَاهِدٞ مِّنۡ
أَهۡلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن قُبُلٖ فَصَدَقَتۡ وَهُوَ مِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٢٦ وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ فَكَذَبَتۡ وَهُوَ
مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٧ فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ إِنَّهُۥ
مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ ٢٨ يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ
هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي لِذَنۢبِكِۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ
ثلاثة أرباع الحزب ٢٤ ٢٩ ۞ وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا
عَن نَّفۡسِهِۦۖ قَدۡ شَغَفَهَا حُبًّاۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٣٠

(23) Haati manaa mootichaa suutaafi malaan akka Yuusuf ishee bira gahu barbaaddee balbala cuccuftee as natti kottu isaan jette. Waan ati itti na waamte irraa Rabbitti baqqe; mootiin kiyya isa biratti iddoo gaarii naaf kennee jira. gonkuma isa hin ganu. Yoon isa gane nama badii dalage ta`eera. Warri badii dalaganu immoo hin milkaahanu.

(24) Dhugumaan lubbuun ishee waan fokkataa feeteetti. Ragaa irra isa deebisuufi isa fageessu Rabbiin biraa odoo arguu dhabee isa keessattis kun argamee ture. Dhugumaan waan fokkataa, zinaafi ganuu isa irraa deebisuuf jennee waan kana isa argsiifneerra. Yuusuf gabroota keenya warra nabiyyummaafi ergamummaadhaan filataman irraayi.

(25) Yuusf of baasuudhaa, isheen isa deebisuuf jecha gara balbalaatti wal dorgoman. Achiin akka hin baanee dhorkuu jettee kittaa isaa dugdubbaan yemmuu qabdu baqaqe. Abbaa manaa ishees balbala irratti argan. Haati manaa mootichaa mootichaan mala maltee: namni haadha manaa keetti waan fokkataa hojjachuu yaade hidhamuu yookiin adaba laalessaa ta`e adabamuu malee gatii biraa hin qabu jette.

(26) Yuusuf: isheetu narra feete malee an ishee irraa hin feene jedhe. Achiin Rabbiin daa`ima baatamee jiru kan dubbachuu hin gahin akkana jechuun akka ragu godhe: yoo kittaan Yuusuf fuulduraan baqaqe of irraa deebisaa turte waan ta`eef dhugaa dubbachuu isheetiif ragaadha. innis sobduudha.

(27) Yoo kittaan isaa dugduubbaan baqaqe immoo isheen isa fiiksaa turte inni ni baqataa ture waan ta`eef dhugaa dubbachuu isaatiif ragaadha.

(28) Mootichi kittaan Yuusuf dugdubbaan baqaquu yeroo argu akka Yuusuf dhugaa dubbate baree: sobaan Maqaa namaa xureessuun tooftaa keessan. Tooftaan keessan cimaadha jedhe.

(29) Yuusufiin immoo: yaa Yuusuf! Dubbii kana beekaatuma dhiisi. Namtokkottis hin dubbatin. Ati immoo Yuusuf akka sitti dabalamu barbaaduu keetiin warra cubbuu dalagan irraa waan taateef badii keetiif araarama barbaadi jedhe.

(30) Oduun ishee magaalaa keessa faca`e. dubbii kana jibuun garriin dubaraa akkana jedhan: haati manaa Mootichaa gabricha isheeofitti waamte. Jaalalli isaa qalbii ishee cufeera. gabricha ishee ta`uu waliin isa jaallachuufi ofitti isa waamuu isheetiin baayyee dogongorteetti jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nama tola namatti oolu ganuun baayyee fokkataa akka ta`eefi wanti Yuusuf dubbate waan ittiin saba godhatanii waan ajaa dhiisanu akka ta`e
- Nabiyyoonni eegamaa akka ta`aniifi Rabbis akka isaan tiksu ibsuu
- Waan fokkataa ta`e dhiisuun akkasumas irraa baqachuuniifi irraa qulqullaahuun dirqama akka ta`e
- Murtee waliin ta`anii murteessuun akka danda`amu

فَلَمَّا سَمِعَتۡ بِمَكۡرِهِنَّ أَرۡسَلَتۡ إِلَيۡهِنَّ وَأَعۡتَدَتۡ لَهُنَّ مُتَّكَـٔٗا
وَءَاتَتۡ كُلَّ وَٰحِدَةٖ مِّنۡهُنَّ سِكِّينٗا وَقَالَتِ ٱخۡرُجۡ عَلَيۡهِنَّۖ فَلَمَّا رَأَيۡنَهُۥٓ
أَكۡبَرۡنَهُۥ وَقَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّ وَقُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنۡ هَٰذَآ
إِلَّا مَلَكٞ كَرِيمٞ ٣١ قَالَتۡ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِي لُمۡتُنَّنِي فِيهِۖ وَلَقَدۡ رَٰوَدتُّهُۥ
عَن نَّفۡسِهِۦ فَٱسۡتَعۡصَمَۖ وَلَئِن لَّمۡ يَفۡعَلۡ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسۡجَنَنَّ
وَلَيَكُونٗا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ٣٢ قَالَ رَبِّ ٱلسِّجۡنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدۡعُونَنِيٓ
إِلَيۡهِۖ وَإِلَّا تَصۡرِفۡ عَنِّي كَيۡدَهُنَّ أَصۡبُ إِلَيۡهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ
٣٣ فَٱسۡتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنۡهُ كَيۡدَهُنَّۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ
ٱلۡعَلِيمُ ٣٤ ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا رَأَوُاْ ٱلۡأٓيَٰتِ لَيَسۡجُنُنَّهُۥ
حَتَّىٰ حِينٖ ٣٥ وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجۡنَ فَتَيَانِۖ قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّيٓ
أَرَىٰنِيٓ أَعۡصِرُ خَمۡرٗاۖ وَقَالَ ٱلۡأٓخَرُ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَحۡمِلُ فَوۡقَ رَأۡسِي
خُبۡزٗا تَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِنۡهُۖ نَبِّئۡنَا بِتَأۡوِيلِهِۦٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٦ قَالَ لَا يَأۡتِيكُمَا طَعَامٞ تُرۡزَقَانِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأۡتُكُمَا
بِتَأۡوِيلِهِۦ قَبۡلَ أَن يَأۡتِيَكُمَاۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّيٓۚ إِنِّي تَرَكۡتُ
مِلَّةَ قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٧



(31) Haati manaa Mooticha gocha ishee mormuu isaaniitiifi ishee amachuu isaanii yeroo ageessu, akka isaan Yuusufiin arganii badii itti muruu dhiisanuu jecha ergitee jara waamsifte. Bakka taa`umsaa hafata qabuufi makaddaa qabu jaraaf qopheessite. Warra waamte hundumaafuu hablee ittiin waa muratanu kenniteef. Achiin Yuusufiin: isaan irra dabarfadhu jette. Yeroo isa arganu isa guddisan, bareedina isaa irraa kan ka`e fagaganii hableedhaan harka ofii muran. Rabbiin qulqullhe! Mucaan kun namaa miti. bareedumni akkanaa nama irratti argamee hin beeku. Maleykota kabajamaa tan keessaa isa tokko jedhan.

(32) Haati manaa Mootii yeroo waan isaan muudate argitu: mucaan isin jaalala isaatii na komattan isa kana. Dhugumaan isarra fedheen ture; isa gowwomsuufis yaaleen ture ni dide malee. Fuula duratti waanan fedhu yoo raawwachuu dide ni hidhama; warra salphoo irraayis ni t a`a jette.

(33) Yuusuf haala Rabbiin kadhatuun akkana jedhe: yaa Rabbi! Fokkataa isaan itti nawaaman irra hidhaa isheen ittiin na sodaachiftu sanatu ana biratti irra jaallatamaadha. yoo mala isaanii narraa deebisuu dhiifte gara isaaniitti dabeetan warra wallaalaa irraa ta`a.

(34) Rabbiin kadhaa isa qeebalee hamaa warri mooti itti yaaddeefi dubarri magaalaa iti yaadan irraa isa baraare. Inni kadhaa Yuusufiifi kadhaa nama isa waammate hundaa ni dhagaha. Haala isaafi haala namoota biraas ni beeka.

(35) mootiiniifi ummanni isaa erga qulqullummaa isaa baranii booda akka oduun hin facaaneef yeroo hin murtoofneef isa hidhuu murteessan.

(36) Isa hidhan. Isaa waliinis dargaggoon lama mana hidhaa seenan. Isaan lamaan keessaa tokko Yuusufiin: an abjuu kiyyaan akka daadhii ta`uuf jecha inaba yemmuun cuunfu of arge jedheen. Inni tokko immoo mataa kiyyatti nyaata yeroon baadhuufi yeroo allaattiin isa irraa nyaattun arge jedhe. Yaa Yuusuf! Nuti warra toltuu irraa ta`uu kee beekna waan ta`eef hiika waan arginee nutti himi.

(37) Nyaanni mootii biraa isiniif hin dhufu yoon maalummaa isaafi akkataa isaa isinitti ibse malee. Hiikni an beku kun waan Rabbiin na barsiise irraayi. Qaallummaa yookiin warra urjii ilaalanu irraa ta`eetii miti. an amantaa warra Rabbitti hin amannee dhiiseera. Isaan aakhiraatti hi amananu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Bareeduma Yuusufiin akka dubarri mokkoramte ibsuu
- Yuusuf waan Rabbiin jibbu hojjachuu irra mana hidhaa akka filate
- Rabbiin Yuusufiin akka rakkoo mana hidhaa keessaa bahuu jecha hiika manaamaa isa barsiisuun akka isa mararfateefi rahmata isaaf oole.

وَٱتَّبَعۡتُ مِلَّةَ ءَابَآءِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ مَا كَانَ
لَنَآ أَن نُّشۡرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ عَلَيۡنَا وَعَلَى
ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٣٨ يَٰصَٰحِبَيِ
ٱلسِّجۡنِ ءَأَرۡبَابٞ مُّتَفَرِّقُونَ خَيۡرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ
٣٩ مَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسۡمَآءٗ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ
وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِ
أَمَرَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ
ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٠ يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا
فَيَسۡقِي رَبَّهُۥ خَمۡرٗاۖ وَأَمَّا ٱلۡأٓخَرُ فَيُصۡلَبُ فَتَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ
مِن رَّأۡسِهِۦۚ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ ٱلَّذِي فِيهِ تَسۡتَفۡتِيَانِ ٤١ وَقَالَ
لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٖ مِّنۡهُمَا ٱذۡكُرۡنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ ذِكۡرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِي ٱلسِّجۡنِ بِضۡعَ سِنِينَ
٤٢ وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ إِنِّيٓ أَرَىٰ سَبۡعَ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ
سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖۖ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلۡمَلَأُ أَفۡتُونِي فِي رُءۡيَٰيَ إِن كُنتُمۡ لِلرُّءۡيَا تَعۡبُرُونَ ٤٣



(38) Amantaa abootii kiyyaa: Ibraahiim, Is`haaqiifi Ya'aquub amantaa Rabbiin tokkichoomsuu yeroo ta`u isa hordofeera. Waan isa malee jiru isa bira qabuun nuuf hint a`u. Inni tokkichummaadhaan qobaa bahaadha. Tawhiidniifi iimaaniin anfi abbootiin kiyya irra jirru tola Rabbiin nuuf akkasumas namoota hundaaf oole irraayi. Haa ta`u malee irra hedduun namaa galata kana irratti Rabbiin hin galateeffatanu. Hinumaa ni mormu.

(39) Booda Yuusuf dargaggoo lamaan hidhaa keessa jiranu:-gabbaramaa heddu gabbaruutu caala moo Rabbiin tokkicha kan shariika hin qabne, kan waan isa malee jiru hunda hin jifatuu kan ofii hin injifatamne gabbaruutu caala? jechuun gaafate.

(40) Rabbii gaditti Maqaa moggaafamaa isiniifi abbootiin keessan gabbaramaadha jettanii moggaaftan malee waa biraa gabbaraa hin jirtanu. Gabbaramuu keessaa qooda hin qabanu. Moggaasa isin moggaafataniifis sirrii ta`uu isaatiif Rabbiin ragaa hin buufne. Uumama hunda ilaalchisee murteen kan Rabbii tokkichaa qofa malee kan maqaa isiniifi abbootiin keessan moggaasaniitii miti. Rabbiin akka isin ibaadaadhaan isa tokkichoomsitanu ajajeera. Waan isa malee jiru immoo isa bira qabu dhorkeera. Rabbiin tokkichoomsuun kun amantaa qajeelaa kan daba hin qabnee dha; garuu namoonni baayyeen kana wallaaluu irraa kan ka`e gabroota isaa keessaa garii gabbaruun isatti qindeessu.

(41) Yaa hiriyaa kiyya kan mana hidhaa! Inni manaamaan yeroo inaba cuunfu of arge mana hidhaatii bahee hojii isaatti deebi`ee mootii dhobaasa. Inni mataa isaa irratti nyaata baatuufi kan allaattiin mataa isaa irraa nyaattu immoo ni ajjeefama; ni fannifamas. Allaattiinis foon mataa isaa nyaatti. Dubbiin isin hiika isaa barbaaddan xumurameera; kana ta`uun isaas shakka hin qabu.

(42) Yuusuf jara lachan keessaa isa lubbuun ni hafa jedhee yaada sanaan: dubbii kiya Mooticha biratti dubbadhu mana hidhaatii na baasuu isaatu malaa jedheen. shayxaanni akka inni Mooticha biratti waan isaa hin dubbanne isa irraanfachiise. Kana booda Yuusuf mana hidhaa waggoota muraasa taa`e.

(43) Mootiin: manaama kiyyaan, sa`oota torba kan gabbattuu ta`an, sa`oonni huqqataa ta`an torba yeroo isaan nyaatanuun arge. Ammas sootalloo (mataa midhaanii) torba kan magariisa taate, sootalloon goggogduu torba yeroo ishee nyaattuun arge jedhe. ergaa yaa warra hangafootaa! Hiika manaamaa kan beektanu yoo aatan hiika abjuu kiyyaa natti himaa? Jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Karaa Nabi Ibraahiim hordofuun akkasumas shirkiifi warra shirkii irraa qulqullaahuun dirqama ta`uu isaa
- Jechi "gabbaramtoota adda addaa" jedhu warri Misraa kun amantaa samii bu`e irra akka turaniifi garuu shirkii keessa kan jiranu ta`uu isaaniitiif ragaadha.
- Wanni Rabbiin malee gabbaramu hundumtuu Maqaa Rabbiin biratti hin beekamneedha. gabbaramuu irraa qooda hin qabdu.
- Caarraa argame fayyadamanii gara Rabbitti waamicha gochuu akkuma Yuusuf mana hidhaa keessatti fayyadame

قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمٖۖ وَمَا نَحۡنُ بِتَأۡوِيلِ ٱلۡأَحۡلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ٤٤
وَقَالَ ٱلَّذِي نَجَا مِنۡهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعۡدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأۡوِيلِهِۦ
فَأَرۡسِلُونِ ٤٥ يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفۡتِنَا فِي سَبۡعِ بَقَرَٰتٖ
سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ
وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖ لَّعَلِّيٓ أَرۡجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٤٦ قَالَ
تَزۡرَعُونَ سَبۡعَ سِنِينَ دَأَبٗا فَمَا حَصَدتُّمۡ فَذَرُوهُ فِي سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا
قَلِيلٗا مِّمَّا تَأۡكُلُونَ ٤٧ ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ سَبۡعٞ شِدَادٞ يَأۡكُلۡنَ
مَا قَدَّمۡتُمۡ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّا تُحۡصِنُونَ ٤٨ ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ
عَامٞ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعۡصِرُونَ ٤٩ وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي
بِهِۦۖ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرۡجِعۡ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسۡـَٔلۡهُ مَا بَالُ
ٱلنِّسۡوَةِ ٱلَّٰتِي قَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّۚ إِنَّ رَبِّي بِكَيۡدِهِنَّ عَلِيمٞ ٥٠
قَالَ مَا خَطۡبُكُنَّ إِذۡ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفۡسِهِۦۚ قُلۡنَ حَٰشَ
لِلَّهِ مَا عَلِمۡنَا عَلَيۡهِ مِن سُوٓءٖۚ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡـَٰٔنَ حَصۡحَصَ
ٱلۡحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٥١ ذَٰلِكَ
لِيَعۡلَمَ أَنِّي لَمۡ أَخُنۡهُ بِٱلۡغَيۡبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي كَيۡدَ ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٢



44 Abjuun ati agarte abjuu walmakataa dha; abjuun akkanaa hiika hin qabu. nutis hiika abjuu walmakataa hin beeknu

45 Dargaggoo lachan irraa inni mana hidhaa irraa bilisa bahe Yuusufiin yaadate. Waggoota muraasaan dura beekumsa inni abjuu hiikuu irratti qabus yaadatee: nama ishee hiikuu beeku gaafadhee abjuu Mootiin argan isinitti himuu ni danda`a waan ta`eef , yaa Mooti! Akka abjuun keessan hiikamuu jecha gara Yuusufitti na ergaa jedhe.

46 Mucaan bilisa ta`e kun yeroo Yuusufiin wal gahu: yaa Yuusuf! Yaa isa dhugaa dubbachuun beekamuu! namtokko abajuu isaatiin: sanii huqqattuun torba sa`a gabbattuu torba yeroo nyaattu arge. Ammas sootolloon goggogduun torba sootolloo magariisa torba yeroo nyaattu arge; kanaafuu akkan mootiifi namoota isa bira jiranutti deebi`ee hiika abjuus itti himuufi iddoo keetiifi sadarkaa keetis akka baranu jecha nutti himi jedhe.

47 Yuusuf yeroo abjuu kana hiiku: waggaa torba haala gaariin walitti fuftanii facaaftu. waggoota turban kana keessa waan haammattanu waan nyaachuuf haajomtan malee akka hin daanofne (xinxanni akka hin nyaanneef) sootolloo isaa keessatti dhiisaa.

48 Waggoota turban keessa facaafattan kana booda waggaan torba hongee kan ta`eefi namoonni waan duraan facaafatan qofa kan isa keessa nyaatanu ni dhufa; kanaafuu xiqqoo hanga facaafattanu qofa (fayyadamtu) jedhe.

49 Waggoota hongee kana booda waggaan bokkaan itti roobu, kan keessa wanti facaafatame biqiluufi namoonni inabaafi zaytuuna irraa waan cuunfachuu barbaadan kan keessa cuunfatanu ni dhufa.

50 Akkaataan Yuusuf abjuu itti hike yeroo Mooticha qaqqabu deeggartoota isaatiin mana hidhaatii isa baasaatii natti fidaa jedhe. Ergamaan Moottichaa Yuusufitti yemmuu dhufu, mana hidhaa keessaa bahuu isaatiin dura qulqullummaan isaa akka ifa galu barbaadee : Mootii keetti deebi`iitii waa`ee dubara warra harka ofii muranii isa gaafadhu jedhe.

51 Achiin Mootichi dubara warra sanaan: Yeroo malaan akka Yuusuf isinitti dabalamu barbaaddan sana yaadni keessan maal ture? Haati manaa Mootichaa waan hojjatte amantee: har`aa dhugaan ifa baha. Anatu isa dogongorsuu barbaade. Inni na dogongorsuu hin feene. Waanan ittiin isa himadhe irraa of qulqulleessuuf kan inni himatu dhugaadha jette.

52 Haati manaa Mootii: an isa fedhuu kiyya yeroon amanu bakka innii hin jirretti kanan isa ganu akkan hintaane akka Yuusuf beekuuf; Waan darbe irraa nama sobuufi nama hamaa yaadu akka Rabbiin hin qajeelchine naa galeera waan ta`eef jette.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Haadha manaa Mootichaa qofatti akeekuu dhiisee dubara hundatti akeekuun isaa Yuusuf adaba guutuu qabaachuu isaa kan argisiisudha.
- Yuusuf abjuu hiikuu irratti beekumsa guddaa kan qabu ta`uu isaa
- Waan sobaan namarra kaa`ame tokko of irraa mormuun akka danda`amuufi akka dhugaan beekamuuf hordoffi gochuunis akka danda`amu
- Sadarkaa dhugaa dubbachuun qabuu utuma of irratti ta`eellee